WIKIPEDIA

# Arap dili

Wikipediýa, erkin ensiklopediýa



Arap dili.

**Arap dili** (اللغة العربية al-lugatu-l-‘arabiyyah) - Afraziýa dil maşgalasynyň sami şahasyna degişli dil. Arab dili 280 million adam üçin ene dilidir we ýene 50 million adam ony ikinji dil hökmünde ulanýarlar. Ýazuwy arap elipbiýiniň esasynda. Bu dil 26 döwletiň resmi dili we Birleşen Milletler Guramasynyň Baş Assambeýasynyň 6 sany resmi we iş dilleriniň biri. Arap dili şu ýurtlarda resmi: Oman, Birleşen Arap Emirlikleri (BAE), Katar, Bahreýn, Kuweýt, Saud Arabystany Patşalygy (SAP), Yrak, Ýemen, Iordaniýa, Siriýa, Lübnan, Ysraýyl, Müsür, Sudan, Eritreýa, Jibuti, Somaliýa, Somaliland, Komor adalary, Libiýa, Çad, Tunis, Jezair, Fas, Günbatar Sahara, Muritaniýa.